Тиркеме

**“Кооптуу, ири габариттүү жана оор салмактуу жүктөрдү коштоо” мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн**
**АДМИНИСТРАТИВДИК РЕГЛАМЕНТИ**
(Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы
№ 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик органдары, алардын түзүмдүк бөлүмчөлөрү жана ведомстволук мекемелери көрсөтүүчү Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестринин (тизмесинин)
8-главасынын 11-пункту)

## 1. Жалпы жобо

1. Бул мамлекеттик кызмат көрсөтүү төмөндөгүчө жүзөгө ашырылат:

- Кыргыз Республикасынын ИИМдин Жол кыймылынын коопсуздугун камсыздоо боюнча башкы башкармалыгы тарабынан. (мындан ары - ЖКККББ).

2. Бул кызмат көрсөтүүнүн административдик регламенти Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин 2023-жылдын 4-августундагы № 2 “Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү тууралуу” буйругун талаптарына ылайык келет.

3. Кызмат көрсөтүүнүн сандартында көрсөтүлгөн негизги параметрлер:

1) Кызмат көрсөтүүнүн жалпы убактысы: мамлекеттик кызмат көрсөтүү табыштамада көрсөтүлгөн мөөнөттө жүзөгө ашырылат.

2) Кызмат көрсөтүүнү алуу үчүн зарыл болгон документтердин тизмеси:

- мамлекеттик кызмат көрсөтүүнү алуу үчүн кооптуу, ири габариттүү жана оор салмактуу жүктөрдүн келген жана кеткен күнүн, убактысын жана жерин көрсөтүү менен кызмат көрсөтүү тууралуу жазуу жүзүндөгү же электрондук табыштама (юридикалык жактар үчүн - уюмдун/мекеменин

расмий бланкында);

- ири габариттүү жана оор салмактуу жүктөрдү ташуу үчүн атайын уруксат.

3) кызмат көрсөтүүнүн наркы: мамлекеттик кызмат акы төлөмө негизде көрсөтүлөт. Баалардын прейскуранты монополияга каршы саясат чөйрөсүндөгү ыйгарым укуктуу мамлекеттик орган менен макулдашуу боюнча ички иштер чөйрөсүндөгү мамлекеттик органынын жетекчисинин буйругу менен бекитилет. Кызмат көрсөтүүнүн наркы баалардын прейскурантында чагылдырылат, ал КР ИИМ ЖКККББнын маалымат такталарына жана расмий сайтына (https://www.guobdd.kg) жайгаштырылат.

Кызмат көрсөтүүнүн наркы авто унаа каражатынын факт жүзүндө жүргөндүгүнө (км), корогон убакытка жана коштоп барган адамдардын санына жараша аныкталат.

4) Акы төлөө шарттары: акы төлөөгө берилген эсептин негизинде накталай эмес эсептешүү.

5) Кызмат көрсөтүүнүн жыйынтыгы: Кыргыз Республикасынын автожолдору жана калктуу конуштардын көчөлөрү боюнча коопсуз өтүүнү жана тоскоолсуз жүрүүнү камсыздоо менен аткарылган кызмат көрсөтүүлөрдүн жыйынтыгы боюнча актынын түзүлүшү.

## 2. Мамлекеттик кызмат көрсөтүү процессинде аткарыла турган жол-жоболордун тизмеси

4. Кызмат көрсөтүүнүн өндүрүшү төмөндөгү жол-жоболорду камтыйт:

1-таблица

| № | Жол-жоболордун аталышы | Эскертүү |
|---|---|---|
| 1 | **№ 1-жол-жобо.** Арыз ээсинин документтерин “Бирдиктүү терезе” аркылуу кабыл алуу жана каттоо, Кыргыз Республикасынын ИИМдин ЖКККББнын жетекчилигинин аткаруучуну табыштоосу менен резолюциясын алуу. | Кызмат көрсөтүү, кызмат көрсөтүү жөнүндө маалыматты берүүнүн жана арыз тапшыруунун этабында guobddmvdkr@gmail.com электрондук почтага билдирүү жиберүү аркылуу жарым-жартылай электрондук форматта берилет. Билдирүүнү электрондук түрдө берүүдө кол коюу укугуна ээ болгон |

| | | |
|---|---|---|
| | | адамдын электрондук кол тамгасынын болуусу милдеттүү |
| 2 | **№ 2-жол-жобо.** Аткаруучунун арыз ээсинин документтерин алуусу жана келип түшкөн документтерди текшерүүсү | |
| 3 | **№ 3-жол-жобо.** Кызмат көрсөтүүнүн тикелей аткаруучусун дайындоо, керектөөчүнүн арызында белгиленген убакытта кызмат көрсөтүү | |

## 3. Жол-жоболордун өз ара байланышынын блок-схемасы

5. Кызмат көрсөтүүнүн өндүрүшүндө аткарыла турган жол-жоболордун логикалык тартиби төмөндөгү блок-схемада чагылдырылган.



## 4. Жол-жоболордун сыпаттамасы жана алардын мүнөздөмөсү

Таблица 2

| Жол-жоболрдун жана аракеттердин аталыштары | Аткаруучу, кызмат адамы | Аракеттердин узактыгы | Аракеттерди жөнгө салуучу документтер | Аракеттердин жыйынтыгы |
|---|---|---|---|---|
| **1** | **2** | **3** | **4** | **5** |
| **№ 1 жол-жобо Арыз ээсинин документтерин кабыл алуу жана каттоо** | | | | |
| 1.1-аракет. “Бирдиктүү терезе” аркылуу келген арыз ээсинин документтин кабыл алуу жана тиешелүү журналга каттоо | ЖКККББнын кеңсесинин адиси | 5 мин | 1.Иш-милдеттери<br>2. Иш кагаздар боюнча нускама | а) арыз ээсинин документти кабыл алынды жана тиешелүү журналга катталды |
| 1.2-аракет. Кыргыз Республикасынын ИИМдин ЖКККББнын жетекчилигинин аткаруучуну табыштоосу менен резолюциясын алуу жана документти аткаруучуга берүү | ЖКККББнын башчысы, кеңсесинин адиси | 5 мин | 1.Иш-милдеттери<br>2. Иш кагаздар боюнча нускама | а) Башчынын резлюциясы табыштама-каттоо аткаруу учун аткаруучусун дайындоо менен коюлду |
| Результат процедуры: Арыз ээсинин документти кабыл алынды жана тиешелүү журналга катталды | | | | |
| 1-жол-жобонун узактыгы: 10 мин. | | | | |
| Жол-жобонун түрү: Уюштуруу-башкаруучулук | | | | |
| Кийинки жол-жобонун номуру: 2 | | | | |
| Кийинки жол-жобонун башталышы үчүн бул жол-жобонун жыйынтыгын өткөрүп берүү ыкмасы: Аткаруучуга текшерүү үчүн жана тикелей аткаруучусун дайындоо үчүн арызды өткөрүп берүү. | | | | |
| **2-жол-жобо: Аткаруучунун арыз эссинин документин алуусу жана келип түшкөн документти текшерүүсү** | | | | |
| 2.1-аракет. Аткаруучунун арыз эссинин документин алуусу жана | ЖКККББнын кызматкери | 10 мин | 1. Кыргыз Республикасынын | а) арыз эссинин документтери Бирдиктүү |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| келип түшкөн документти реестрге, стандартка жана ушул административдик регламенттин талаптарына ылайык текшерүүсү | (ЖКК ж/а УТКБ, ЖКБ) | | Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 “Мамлекеттик органдары, алардын түзүмдүк бөлүмчөлөрү жана ведомстволук мекемелери көрсөтүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрин (тизмегин) бекитүү жөнүндө” токтому;<br>2. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2016-жылдын 11-апрелиндеги № 198 “Автомобиль транспорту менен кооптуу жүктөрдү ташуу эрежелерин бекитүү жөнүндө” токтому;<br>3. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2017-жылдын 3-февралындагы № 60 “Автомобиль транспорту менен ири өлчөмдөгү жана оор салмактагы жүктөрдү ташуу эрежелерин бекитүү жөнүндө” токтому<br>4. Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2023-жылдын 4-августундагы № 2 | реестрге, стандартка жана ушул административдик регламентке ылайык келет |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | | | “Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү тууралуу” буйругу;<br>5. Иш-милдеттери | |
| 2.2-аракет<br>а) материалды тикелей аткаруучуга өткөрүп берүү (эгереде арыз эссинин документтери реестрге, стандартка жана ушул административдик регламентке ылайык келсе);<br>в) материалды арыз ээсине кайтарып берүү (эгереде арыз эссинин документтери реестрге, стандартка жана ушул административдик регламентке ылайык келбесе). | ЖКККББнын кызматкери (ЖКК ж/а УТКБ) | 5 мин | 1. Ушул регламент;<br>2. Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2023-жылдын 4-августундагы № 2 “Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат | а) арыз тикелей коштоп жүрүүнү аткаруучуга жөнөтүлдү же түшүндүрүү менен коштоп жүрүүдөн баш тартылды |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | | | көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү тууралуу" буйругу;<br>3. Иш-милдеттери | |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: Документтер аткаруучу тараптан текшерилди жана кызмат көрсөтүүнү тикелей кылган аткаруучуга жөнөтүлдү | | | | |
| 2-жол-жобонун узактыгы: 15 мин. | | | | |
| Жол-жобонун түрү: Административдик жол-жобо | | | | |
| Кийинки жол-жобонун номуру: 3 | | | | |
| Кийинки жол-жобонун башталышы үчүн бул жол-жобонун жыйынтыгын өткөрүп берүү ыкмасы: арызды аткаруучуга өткөрүп берүү: Тикелей аткаруучуну дайындоо жана мамлекеттик кызмат көрсөтүү | | | | |
| **№ 3 жол-жобо. Кызмат көрсөтүүнүн түздөн-түз аткаруучусун дайындоо жана мамлекеттик кызмат көрсөтүү** | | | | |
| 3.1-кыймыл. Табыштаманы алуу жана белгиленген убактыка ылайык коштоп жүрүү үчүн экипажды дайындоо | ЖККҚББнын түзүмдөрүнүн башчысы (командири) | 10 мин | 1. Ушал регламент;<br>2. Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2023-жылдын 4-августундагы № 2 "Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү | а). Коштоп жүрүү үчүн кызматкерлердин жана атайын транспорт каражаттарынын саны бекитилди |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | | | тууралуу” буйругу;<br>3. Иш-милдеттери | |
| 3.2-кыймыл. Мамлекеттик кызмат көрсөтүү | экипаж | Табыштамада көрсөтүлгөн убакытта | 1. Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 “Мамлекеттик органдары, алардын түзүмдүк бөлүмчөлөрү жана ведомстволук мекемелери көрсөтүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрин (тизмегин) бекитүү жөнүндө” токтому;<br>2. Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2023-жылдын 4-августундагы № 2 “Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү | а) Мамлекеттик кызмат көрсөтүлдү, аткарылган кызмат көрсөтүүлөрдүн жыйынтыгы боюнча акт түзүлдү жана ЖККББнын тиешелүү бөлүмүнө тапшырылды |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | | | тууралуу” буйругу;<br>3. Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2023-жылдын 4-августундагы № 210 «Атайын багыттагы автомобилдердин, айрым автомобилдердин жана автотранспорт колонналарынын кортеждерин коштоону жана эскорттоону уюштуруу жана жүзөгө ашыруу боюнча нускаманы бекитүү жөнүндө» буйругу;<br>5. Иш-милдеттери | |
| Жол-жобонун жыйынтыгы: Коштоп жүрүү үчүн кызматкерлердин жана атайын транспорт каражаттарынын саны бекитүү, мамлекеттик кызмат көрсөтүү аткарылган иш боюнча актка кол коюу | | | | |
| 3-жол жобонун узактыгы: 10 минут – табыштамада көрсөтүлгөн убакыт | | | | |
| Жол-жобонун түрү: Атайын жол-жобо | | | | |

## 5. Жол-жобону аткаруу схемасы (алгоритми) төмөндө көрсөтүлгөн

## № 1-жол-жобо



**№ 2-жол-жобо**


1. № 2-жол-жобонун башталышы
2. Аткаруучунун арыз ээсинин документтерин алуусу
3. Аткаруучунун келип түшкөн документти реестрге, стандартка жана ушул административдик регламенттин талаптарына ылайык текшерүүсү
4. Көрсөтүлгөн маалыматтардын тууралыгы тууралуу белги
5. Мамлекеттик кызмат көрсөтүүдөн түшүндүрүү менен баш тартуу
6. Кийинки жол-жобону аткаруу үчүн документтерди жөнөтүү
7. № 2-жол-жобонун аягы

**№ 3-жол-жобо**


1. № 3-жол-жобонун башталышы
2. Тикелей аткаруучуну дайындоо
3. Экипажды бекитүү
4. Кыргыз Республикасынын автожолдору жана калктуу конуштардын көчөлөрү боюнча коопсуз өтүүнү жана тоскоолсуз жүрүүнү камсыздоо
5. Аткарылган кызмат көрсөтүүлөрдүн жыйынтыгы боюнча акт түзүү жана ЖКККББнын тиешелүү бөлүмүнө
6. № 4-жол-жобонун аягы

## 6. Административдик регламенттин талаптарынын аткарылышын контролдоо

6. Администрациялык регламенттин талаптарынын аткарылышына ички (күнүмдүк) жана тышкы контроль жүргүзүлөт.

7. Ички контролду Кыргыз Республикасынын ИИМдин ЖКККББнын ЖКК жана УКТБнын башчысы жана анын орун басары, адистештирилген ротасынын командири, взвод командирлери жүргүзөт.

Ички контроль кызмат адамдары жана кызматкерлер тарабынан администрациялык регламенттин жоболорунун, ошондой эле кызмат көрсөтүү процессинде кабыл алынган чечимдердин сакталышын жана аткарылышын үзгүлтүксүз текшерүү жолу менен жүзөгө ашырылат.

Текшерүүлөрдү жүргүзүүнүн мезгилдүүлүгү үзгүлтүксүз ар дайым жүргүзүлөт. Пландан тышкаркы текшерүүлөр кызмат көрсөтүүнү керектөөчүнүн арызы боюнча жүргүзүлөт.

Жүргүзүлгөн текшерүүлөрдүн жыйынтыгы боюнча кызмат көрсөтүүнүн администрациялык регламентинин талаптарынын табылган бузууларын жок кылуу боюнча чаралар көрүлөт, ошондой эле Кыргыз Республикасынын мыйзамдарына ылайык күнөөлүү адамдардын жоопкерчилиги жөнүндө маселе каралат.

8. Кызмат көрсөтүүнүн административдик регламентинин талаптарынын аткарылышына тышкы контроль Кыргыз Республикасынын ИИМдин Жол кыймылынын коопсуздугун камсыз кылуу боюнча башкы башкармалыгынын чечими менен түзүлгөн комиссия (мындан ары - Комиссия) тарабынан жүзөгө ашырылат.

Комиссиянын ишинин жыйынтыктары маалым кат түрүндө таризделет, ага административдик регламентти өзгөртүү боюнча сунуштар киргизилиши мүмкүн.

Маалым катка кол коюлган кезден тартып 3 жумуш күнүнүн ичинде ал бул кызматты көрсөткөн Кыргыз Республикасынын ИИМдин ЖКККББнын УКТ жана ЖККБга жөнөтүлөт.

Маалым кат келип түшкөн кезден тартып бир айлык мөөнөттө табылган бузууларды жана кемчиликтерди жоюу боюнча чаралар, бузууга жол берген кызмат адамдарына жана кызматкерлерге карата тартиптик таасир этүү чаралары кабыл алынышы керек.

Зарыл болгон учурда администрациялык регламентке өзгөртүүлөрдү киргизүү дагы белгиленген тартипте демилгеленет.

Администрациялык регламенттин талаптарынын аткарылышына тышкы контроль жылына бир жолудан кем эмес жүргүзүлөт.

## 7. Административдик регламенттин талаптарынын бузулгандыгы үчүн кызмат адамдарынын жоопкерчилиги

9. Административдик регламенттин талаптарынын бузулгандыгы үчүн Кыргыз Республикасынын ИИМдин ЖКККББнын кызмат адамдары жана кызматкерлери Кыргыз Республикасынын мыйзамдарына ылайык жоопкерчиликке тартылышат.

10. Кызмат көрсөтүү же анын бөлүгү аутсорсингге жеке же юридикалык жактарга аткарууга өткөрүлүп берилген учурда, кызмат көрсөтүүнүн административдик регламентинин талаптарынын сакталышына жоопкерчилик кызмат көрсөтүүгө жооптуу болгон мекемеде сакталып калат.

## 8. Корутунду жоболор

**11. Административдик регламент мамлекеттик кызмат көрсөтүү стандартын кайра карoo менен зарылчылыкка жараша бир эле убакта кайра кароого жатат.**

## 9. Регламентти иштеп чыккандар

**12.** Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Жол кыймылынын коопсуздугун камсыздоо башкы башкармалыгынын Жол-кайгуул кызматы жана укук-тажрыйба колдонуу башкармалыгы.